DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7635060 Pages: 576-582




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# BARQAROR TARAQQIYOTDA AYOLLAR: ILM-FAN VA SIFATLI TA`LIM

***Alijon Shomurodov***
*"Mehnat va ijtimoiy munosabatlar akademiyasi"*
*nodavlat ta'lim muassasasi katta o'qituvchisi*

**Kalit so'zlar:** milliy qadriyat, ayollar huquqlari, oila kodeksi, gender tenglik, mahalla, himoya orderi, ijtimoiy himoya, "ayollar daftari", imtiyozlar.

**Annotatsiya:** Ushbu maқолада mustaqillik yillarida xotin - qizlarga oid davlat siyosati tubdan o'zgargani, ta`lim islohotlari, ayollarni har tomonlama qo'llab – quvvatlash, ularni qadrini yuksaltirish borasidagi ishlar, amalga oshirilayotgan islohotlar qanday borayotgani haqida so'z boradi

## WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

**Key words:** women's rights, national value, gender equality, family code, neighborhood, social protection, protection order, "women's notebook", privileges

**Abstract:** In the years of independence, the state policy regarding women has fundamentally changed, educational reforms, work on all-round support for women, raising their value, and how the implemented reforms are progressing

## ЖЕНЩИНЫ В УСТОЙЧИВОМ РАЗВИТИИ: НАУКА И КАЧЕСТВЕННОЕ ОБРАЗОВАНИЕ

**Ключевые слова:** национальная ценность, права женщин, семейный кодекс, гендерное равенство, соседство, охранный ордер, социальная защита, «женская тетрадь», привилегии.

**Аннотация:** В данной статье рассказывается о кардинальных изменениях государственной политики в отношении женщин и девушек в годы независимости, реформах образования, работе по всемерной поддержке женщин, повышении их ценности, ходе реализуемых реформ.

Qadimdan xalqimiz oila va nikohni muqaddas hisoblagan. Konstitutsiyamizda oila jamiyatning asosiy bo‘g‘ini ekani, uning jamiyat va davlat muhofazasida bo‘lishi mustahkamlab qo‘yilgan. Mamlakatimizda oilani ijtimoiy-iqtisodiy,huquqiy jihatdan qo‘llab –quvvatlash borasida olib borilayotgan ishlar natijasida ushbu tamoyil hayotimizdayorqin ifodasini topmoqda [1].

Oila shunday bir ulug‘ dargohki, unda insoniylikning ilk tuyg‘ulari shakllanadi, ota-onaga hurmat, kattalarga mehr oqibatli bo‘lish, holidan xabar olish kabi tuyg‘ular shakllanishi zamirida vatanga bo‘lgan muhabbat, vatanparvarlik, xalqparvarlik, mehnatsevarlik fazilatlari paydo bo‘ladi. Milliy qadriyatlarimiz haqidagi tushunchalargabo‘lgan ilk munosabatlar o‘z aksini topib boradi.

Ayollar erkaklarni hurmat qilishar, bola tarbiyasiga e’tibor bilan qarashar va oila, uy-ro‘zg‘or ishlarini bajarib oila hamjihatligini saqlab kelishar edi. Ayol zotini azal- azaldan shuning uchun ham sabr-toqatli insonlar deb hisoblashgan. Hozir zamon o‘zgardi. Ayollar huquqlari erkaklar huquqi bilan tenglashtirildi.Hozirgi zamonamiz ayollari tenglik huquqlaridan foydalanib, erkaklar bilan teng mehnat qilmoqdalar

Sharq ayollari bolaligidan boshlab itoatkorlik,sabr-bardoshlik,o‘zidan kattalarni hurmat qilish ruhida tarbiyalanadi. An’anaviy patriarxal turmush tarzi tamoyillari asosida tarbiyalangan ayol ongida “Erkak-oila xo‘jayini, barcha masalalar yechimi uning izmida”, degan tushuncha teran ildiz otgan bo‘ladi.Uning burchi va faoliyat sohasi esa-oshxona, kiyim–kechak, hovli-joyning saranjom-sarishtaligi, erining, qaynota - qaynonaning, qarindosh-urug‘larning ko‘nglini topish, bolalar tarbiyasi, ana shu ruhda tarbiyalangan ayollar o‘zlarining oilaga aloqador muammolarini mustaqil hal qila olishi mumkinligini hatto xayoliga ham keltira olishmaydi.

Erkak kishi oila sultoni, uning sardori va sarboni deydi dono xalqimiz. Albatta shunday erkaklar ham borki “aytgan har bir so‘zim – qonun” degan tamoyilga asoslanadi. Bunday erkaklar “erkaklarning ishi”ga xotinlar aralashishini yoqtirishmaydi, bu xildagi urinishlarni ildizidayoq barham toptiradi, “xotinlarning ishi-uy-ro‘zg‘or tashvishi, bola tug‘ish va tarbiyalash”, u hal qiluvchi ovozga ega

bo‘lishi mumkin emas, deb hisoblaydilar. Bunday holatlar ko‘pincha nizoli vaziyatlar kelib chiqishiga, xotin-qizlarga nisbatan zo‘rlik va zo‘ravonlik harakatlari sodir qilinishiga sabab bo‘lmoqda [3].

Jonajon Vatanimiz mustaqillikga erishgach, xotin-qizlarga munosabat tubdan o‘zgardi. Ular jamiyatimizning faol a’zolari sifatida ko‘rilib, jamiyatdagi nufuzini yuksaltirish borasida qator chora-tadbirlar amalga oshirildi.

Bugungi kunda xotin-qizlarimizni qo‘llab – quvvatlash, ularga nisbatan har qanday zo‘ravonlikni oldini olish borasida amaliy ishlar qilinmoqda. Ushbu davr mobaynida, davlatimiz xotin-qizlarni har qanday kamsitilish va tahqirlashdan huquqiy, ijtimoiy - iqtisodiy jihatdan himoya qiladigan barcha yirik xalqaro shartnomalarga qo‘shildi.

Unga ko‘ra, “Ayollar va erkaklar teng huquqliligi hamda imkoniyatlarning kafolatlari to‘g‘risida”, “Ayollarni zulmdan himoya qilish to‘g‘risida”, “Fuqarolarning reproduktiv salomatligini muhofaza qilish to‘g‘risida”, “Oila kodeksining 15-moddasiga o‘zgartirish va qo‘shimchalar kiritish to‘g‘risida”, “O‘zbekiston Respublikasining Mehnat kodeksiga o‘zgartirishlar kiritish to‘g‘risida”, ilgari ta’qiqlangan ish shakllarini va mehnat qonunchiligining boshqa gender-assimetrik qoidalarini tanlash bilan bog‘liq cheklovlarni olib tashlash to‘g‘risidagi qonunlar qabul qilindi [4].

O‘zbekiston Respublikasi Oliy Majlisining Senati tarkibida ayollar huquqlarini ta’minlash va kamsitishning har qanday shakliga barham berish bo‘yicha, milliy qonunchilikda xalqaro standartlarni uyg‘unlashtirish, xotin-qizlarning gender kamsitilishiga yo‘l qo‘ymaslik maqsadida Xotin-qizlarning gender tengligini himoya qilish bo‘yicha komissiya tuzildi. Bundan tashqari, mehnatga oid huquqlarning kafolatlari va qo‘llab-quvvatlashni yanada kuchaytirish, uydagi zo‘ravonlik qurbonlariga yordam berish maqsadida zo‘ravonlikdan jabr ko‘rgan shaxslarni reabilitatsiya qilish va moslashtirish markazi tashkil etildi. Shuningdek, O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining 2020 yil 18 fevraldagi “Jamiyatda ijtimoiy ma’naviy muhitni sog‘lomlashtirish, mahalla institutini qo‘llab

- quvvatlash hamda oila va xotin- qizlar bilan ishlash tizimini yangi darajaga olib chiqish chora-tadbirlari to‘g‘risida”gi 5938-sonli Farmoni, O‘zbekiston Respublikasining 2019 yil 2 sentabrda “Xotin-qizlar va erkaklar uchun teng huquq hamda imkoniyatlar kafolatlari to‘g‘risida”gi va “Xotin-qizlarni tazyiq va zo‘ravonlikdan himoya qilish to‘g‘risida“gi qonunlarining kuchga kirgani bu boradagi tarixiy qadam bo‘ldi.

Shu yil 3 sentabrdan kuchga kirgan mazkur qonun davlatimiz rahbarining 2019 yil 7 martdagi “Xotin-qizlarning mehnat huquqlari kafolatlarini yanada kuchaytirish va tadbirkorlik faoliyatini qo‘llab-quvvatlashga oid chora-tadbirlar to‘g‘risida”gi qaroriga muvofiq ishlab chiqildi.

O‘zbekiston Xotin-qizlar qo‘mitasi tomonidan Adliya vazirligi va Inson huquqlari bo‘yicha Milliy markaz bilan birgalikda ishlab chiqilgan qonun 35 moddadan iborat.

Ushbu qonunning maqsadi xotin-qizlarni turmushda, ish joylarida, ta’lim muassasalarida hamda boshqa joylarda tazyiqlar va zo‘ravonlikning barcha shakllaridan himoya qilishga qaratilgan. Ushbu sohadagi munosabatlarni tartibga solish, shuningdek, tazyiqlar va zo‘ravonlikdan jabrlanganlarni huquqiy hamda ijtimoiy himoya qilish kafolatlarini ta’minlash ham qonunning muhim maqsadlaridan.

Endilikda tazyiq va zo‘ravonlikdan jabrlanuvchi o‘ziga nisbatan tazyiq va zo‘ravonlik sodir etilgani yoki ularni sodir etish tahdidi to‘g‘risida ariza bilan tegishli vakolatli organlar hamda tashkilotlarga yoxud sudga murojaat etish huquqiga ega.

Shuningdek, ular maxsus markazlarda, ishonch telefoni orqali bepul huquqiy maslahat oladi. Ijtimoiy, psixologik, tibbiy va boshqa yordam olish, ichki ishlar organlariga himoya orderi berish to‘g‘risidagi talab bilan murojaat qilishga haqli. Himoya orderi shartlari buzilgan taqdirda ularni bu haqda xabardor qilish, sodir etilgan tazyiq va zo‘ravonlik natijasida o‘ziga yetkazilgan moddiy hamda ma’naviy zararni qoplash talabi bilan sudga murojaat etishlari ham mumkin. Sudga murojaat etganida ular davlat boji to‘lashdan ozod qilinadi [5].

Shunga qaramasdan ayollarning zo'rovonlik to'g'risida hamisha ham murojaat qilmasliginiko'rishimiz mumkin. Bu ayollarning huquqiy savodxonligi pastligidan yoki bo'lmasam oilaviy mojarolarni hech kimga bildirmay degan fikr bilan yurishlari natijasidir. Ko'p ayollar uy-ro'zg'or ishlarini bajarishadi,oiladagi iqtisodiy ahvolni me'yorida tutib turish uchun yana qo'shimcha ish izlashadi.Ayrim ayollar o'zini tijoratga uradi.Oila iqtisodini ta'minlashda, orzu-havas ko'rishda maqsadida, savdo-sotiq, tijorat, chet davlatlarga qatnab turish ishlarini hatto, chet davlatlarga uzoq muddatga (bir necha yilga) chiqib, pul topib kelishni o'z zimmalariga olmoqdalar.

Chet elga qatnayotgan ayollar erkaklar bilan tenglik huquqlarini noto'g'ri tushunganliklarini, sog'liqlariga qanchadan qancha zarar keltirayotganlarini keyin tushunib yetmoqdalar[6].

Bu borada Prezidentimiz shunday degan edilar: - "Achchiq bo'lsa ham, to'g'risini tan olib aytishimiz kerak: bu o'rganishlarimiz natijasida birinchi marta joylardagi haqiqiy ahvol yuzaga chiqdi. Shular asosida "ayollar daftari" shakllantirilmoqda, xotin-qizlarni qiynayotgan ko'plab ijtimoiy-iqtisodiy muammolarga amaliy yechim topilmoqda.

Bu ishlarga mahalllalarda yangi tashkil etilgan "Ayollar maslahat kengashlari" ham yaqindan ko'mak bermoqda. Lekin bu hali ayollar muammolarini yechish uchun biz bajarishimizshart va zarur bo'lgan ishlarning boshlanishi xolos".

"Biz mamlakatimizda istiqomat qilayotgan 17 milliondan ziyod opa-singillarimiz,qizlarimiz, onaxon va momolarimizga munosib sharoit yaratib berish uchun barcha imkoniyatlarni ishga solishimiz lozim [7]"

"Ayollarning andisha qilib, biz erkaklarga ayta olmaydigan dardu-tashvishlari, kundalik muammolari, orzu-niyatlarini ularning o'zidan yaxshi tushunadigan inson yo'q [8]".

Keyingi besh yilda xotin-qizlarni qo'llab-quvvatlash borasida mamlakatimizda manzilli ishlar amalga oshirilayotganini har bir xotin-qiz guvohi bo'lib turibdi. Quvonarli jihati shundaki, 2019 yil oxirida o'tgan O'zbekiston parlamentiga saylovlar natijalariga ko'ra, Oliy Majlis Qonunchilik palatasi

deputatlarining 32 foizini, Senatda 25 foizini xotin-qizlar tashkil etdi.

Parlamentlararo ittifoqning “Parlamentdagi ayollar” va “BMT - Ayollar” tashkilotining yillik hisoboti ma’lumotlariga ko‘ra, bu borada mamlakatimiz yetakchi sanalib, dunyoning eng yaxshi 50 mamlakati qatoridan o‘rin egalladi.

Xotin-qizlarning sifatli ta’lim olishi, kasb-hunar egallashi va ishga qabul qilinishi hamda tadbirkorlik faoliyatini yo‘lga qo‘yishi uchun qulay imkoniyatlar yaratilgan.

Hozirgi vaqtda talabalarning qariyb 47 foizdan ortig‘ini xotin-qizlar tashkil etadi. Ayniqsa, 2020 yili joriy etilgan oliy ta’limga qabul qilish tartibiga ko‘ra, oliy o‘quv urtlariga kiruvchi xotin-qizlar uchun imtiyozlar ikki baravar oshdi.

Binobarin, shu yili ijtimoiy himoyaga muhtoj jami 950 nafar xotin-qizlar davlat granti asosida oliy o‘quv yurtlariga o‘qishga qabul qilindi.

Qolaversa, 585 ming nafar xotin-qizlar ish bilan ta’minlangan bo‘lsa, bundan tashqari 36 ming nafari kasb-hunarga o‘qitildi.

Shuningdek, Davlat maqsadli jamg‘armasi mablag‘lari hisobidan, tadbirkorlik faoliyatini yo‘lga qo‘yish uchun xotin-qizlarni qo‘llab-quvvatlash maqsadida, Markaziy bankning asosiy stavkasi bo‘yicha 6 yilgacha bo‘lgan imtiyozli davrni o‘z ichiga olgan holda 3 yilgacha bo‘lgan muddatga hisobotning 150 baravarigacha miqdorda kreditlar ajratiladi. Bu borada, ehtiyojmand ayollarni uy-joy bilan ta’minlash, yashash va mehnat sharoitlarini yaxshilash, ularning daromadlarini oshirish bo‘yicha tizimli chora-tadbirlar ijobiy samara bermoqda.

Ayni paytda, xotin-qizlar muammolarini o‘rganish va hal etish uchun “Ayollar daftari”,“Yoshlar daftari” va “Temir daftar” kabi mexanizm joriy etildi.

Bu orqali aholining turmush darajasi chuqur o‘rganilib, unda ehtiyojmand aholi qatlamlari bilan maqsadli ishlarni tashkil etishga hamda 30 dan ortiq turdagi ijtimoiy xizmatlarni elektron shaklda ko‘rsatishga imkon beradi. Shu maqsadda, 9 mezon asosida ularga 433 ming nafar xotin-qizlar kiritilib, elektron ma’lumotlar bazasi shakllantirildi. Bugungi kunga qadar “ayollar daftari”ga kiritilgan jami 80 ming nafar xotin - qizlar muammolari ijobiy hal etildi [9].

Har qancha qiyin bo‘lmasin davlatimiz ayollarga bo‘lgan e’tiborini bir lahzaga bo‘lsada susaytirgani yo‘q. Barcha imkoniyatlar ishga solinib ayollarni qiynab kelayotgan ko‘plab muammolarga yechim topilmoqda. Kelajagi buyuk davlat millat tarbiyachisiga bo‘lgan e’tiborini hech qachon susaytirmaydi. Ayol avvalo tarbiyachi bo‘lib, u nafaqat o‘z farzandlarini balki erkaklarning ham tarbiyachisi, demakki, butun millatning tarbiyachisi hisoblanadi. Ayol millat ko‘zgusi bo‘lib, u hamisha davlat e’tiboridadir.

## ADABIYOTLAR RO`YXATI

[1]. Xushvaqtova U. Malikalar kitobi yoxud Temuriy malikalar qanday tarbiyalanadi? –Toshkent.: Akademnshr, 2019.110-bet.

[2]. Abdurauf Fitrat. Oila. –Toshkent.: Ma’naviyat, 1998, 37-bet.

[3]. Ayol huquqi va erkinliklari. – T.: Adolat, 2002. 109 bet.

[4]. Mirziyoev Sh. Yangi O‘zbekiston strategiyasi. Toshkent.: O’zbekiston, 2021. 249-bet.

[5]. O‘zbekiston Respublikasi Prezidenti Shavkat Mirziyoevning Oliy Majlisga Murojaatnomasi. 2020 yil 29 dekabr. – Toshkent.: O’zbekiston, 2021, 53-bet.

[6].Rahimbekova R. Huquqingizni bilasizmi? -Toshkent, 2013. 67-bet.

[7]. https://xs.uz/uzkr/post/o‘zbekistonda-khotin-qizlarni-qollab-quvvatlash-borasda-qanday ishlar-amalga-oshirilmoqda

[8]. https://xs.uz/uzkr/post/o‘zbekistonda-hotin-qizlarni-qollab-quvvatlash